

# KANGURA



SPECIAL *Noël Nouvel an*

100 frw — 250 fbu

IJWI RIGAMIJE GUKANGURA NO KURENGERA RUBANDA NYAMWINSHI.

n° 53 — Décembre 9

## HABYARIMANA AZAPFA MURI WERURWE 1994

## INYENZI NIZIZA NABI TUZAZISUBIZA AHO ZIVUYE

## PROCUREUR NSANZUWERA François ARASUBIYE BAHU!

## UKURI KOSE KU BISHE NDADAYE



## ICYIZERE CYA DEMOKRASI NTIKIZONGERA KWIGARAGAZA VUBA MU KIRERE CY'U BURUNDI

Bimensuel Indépendant
Editeur, Gisenyi–Info
Rédacteur et Distributeur, Gisenyi–Info
B.P. 19 Gisenyi, B.P. 1312 Kigali, Tél. 75408

Tiré sur les presses de l'Imprimerie Nationale du Rwanda

Abonnement annuel : Rwanda : 5.000 FRW
Afrique : 12.000 FRW
Europe–Amérique–Asie : 25.000 FRW
Sur cpte BCR – 14273/14 Kiga

# INYENZI NIZIZA NABI TUZAZISUBIZA AHO ZIVUYE



### IBIZAMINI TURIMO BIZATSINDA NDE ?

Abasirikari b'u Rwanda bakoze ikizamini cyabo baragitsinda, bahabwa amanota 8/10. None hatahiwe twe. Muti ikizamini giteye gite ? Abatutsi baraduteye ingabo z'u Rwanda ziratabara tumare imyaka ibiri turwana n'inynzi iyo ku mupaka zigaga ibitero tukazishushubikanya tukazigeza mu birindiro byazo. Inyenzi zo zifuzaga gufata u Rwanda ku ngufu zigatwara ubutegetsi bwose zikabuha abemeye kuba ingaruzwamuheto gusa. Ibyo ntibyaszishobokeye kubera ko inzirabwoba zakoze icyo twazitumye.

### Abanyapolitiki mu bugambanyi

Inyenzi zakoze amayeri zigura abahutu b'inda nini. N'ubwo bari bake bwose, ntibyababujije gutuma batugambanira kugeza ubwo inyenzi zifashe amakomini arenze 7 y'amajyaruguru y'u Rwanda. Abahutu batugambaniye iminsi izbabaza ibyo bakoze. Niba ari amafaranga bashakaga nabyo iminsi izabereka ko bibeshye. Ubu inyenzi ziratashye, twese tugiye mu bizamini byo kwerekana ibyo twemera. Igihe kirageze ngo ibyitso by'inyenzi byerekwe ko byibeshye.

Ubu ikibazo cy'amoko kigiye kugaragara aho cyahishwaga. Tugomba kwereka inyenzi ko tutazibagirwa abacu zishe urubozo. Tugomba kwereka inyenzi ko nizititonda tuzazisubiza aho zimenyereye gutura. Inyenzi zigomba kwibuka ibyazibayeho kuva kera muri za mirongo itandatu kugeza ubu. Umwaka utaha amashyaka yacu ya politiki azereka inyenzi ko zitagomba kugira ijambo imbere ya rubanda nyamwinshi. Niba hari icyo zifuza zigomba kugisaba zikurikije demokarasi.

Inyenzi nizize, twese hamwe tuzihashye turi mu mashyaka abonekamo abahutu yose na PSD idasigaye, dore ko Gatabazi we iyo muvuganye usanga yanga icyitwa umututsi cyose. Usibye nyine uburyarya bwa politiki nk'uko Mugenzi yari ameze PL ikivuka. Ubu umututsi agiye kwerekwa icyo umuhutu amutekerezaho. Niba izo nyenzi zizi ubwenge, nizize zicishije make maze tubone tubana nazo. Inyenzi zigomba kwibuka ko niba Kanyarengwe afitanye ibibazo na Habyarimana, ko atabifitanye n'abahutu bose. Ibyaberye i Burundi birahagije kugira ngo inyenzi zumve uko tuzabana nazo.

bagenzi babo mu guharanira ubusugire bw'igihugu cyabo nabo nibamenye ko ntaho bataniye n'izo nyenzi. Nibatekereze ko amasasu avuze nta numwe wahungana icyo afite. Nibagire umutima wo gutanga. Bagire amaso abona, bagire amatwi yumva maze barebe ibihe tugezemo, baze dufatanye turengere uwatubyaye.

### Kangura yatanze umusanzu wayo

N'ubwo twe abo muri Kangura twishimiye ibyo twagezeho, ibyo tukabigaragarizwa n'abanyarwanda benshi, cyane cyane ingabo z'igihugu, umurimo uracyari wose. Twakoze uko dushoboye dutanga ivanjiri isaba abahutu kwiyunga mbere yo kwiyunga n'abandi. Tweretse abo muri MDR uko umututsi ateye, twereka abo muri PL uko umututsi ateye, twereka abana bazavuka uko bagomba kuzifata ku kibazo cy'amoko mu Rwanda. Ibyo twavuze byose byarabaye ndeste ubwiyunge bw'abahutu twifuzaga ubu buri hafi kugerwaho.

UBWIYUNGE BW'ABAHUTU BWAGEZWEHO BIRUHANYIJE. AHA NGEZE HASSAN WARI MURI GEREZA YA KIGALI YARI YASUWE NA MUGENZI WE HABIMANA KANTANO. AMAZE GUFUNGWA INSHURO 20 MURI GEREZA, NA 35 MURI BURIGADE.

INTAMBARA IRACYARI NDENDE.




### Abahutu b'ibibwa akabo kashobotse

Bariya bahutu banga gufasha

### Tuzakora twenyine kugeza ryari ?

Ubu inyenzi ziratashye. Amafaranga zaguraga amasasu zigiye

kuyashora mu binyamakuru maze u Rwanda rwose rwuzuremo ibinyamakuru bivugira inyenzi gusa. Ibyo binyamakuru bikore uko bishoboye bitwibagize ko inyenzi zasize abacu ihereheru. Nizijya zica umuntu imbere mu gihugu byihutire kuzihakanira, bibishsyire ku ngabo zacu nkuko bimeze ubu, iyo ziteye. Umuhutu azabura aho avugira na bariya bari mu butegetsi, benshi muri bo bazagurwa nazo, bihutire kurya amafaranga yazo. Usibye ko nyine abaturage bari maso kandi bakaba barigishijwe icyo bazakora bibaye ngombwa. Umututsi umuti we turawufite ariko se umuti w'umuhutu w'ikibwa tuzawuvana he? Ngaho ibizamini nitubikore turebe uko tubitsinda !

NGEZE Hassan

# HABYARIMANA AZAPFA MURI WERURWE 1994

### NTA BIBA TUTABIVUZE

Perezida Habyarimana ashobora gupfa mbere y'ukwezi kwa gatatu 1994. Mu mezi atatu ashize twatangaje imigambi myinshi ihishe mu mitwe y'abantu yaba iyanditswe iri mu mpapuro, yaba iyageragejwe gutegurwa ariko igapfuba itaratungana. Muri iyo migambi rero imyinshi Kangura yagiye iyivuga ariko kubera amatwi arimo ibiti atumva, twagiye dusuzugurwa ku byo tuvuga cyangwa se dutangaza mu nyandiko zacu.

Urugero rwa hafi : Nyakwigendera Ndadaye ubwo twari hamwe iwe i Bujumbura twamweretse ibimenyetso byose byemeza ko Bikomangu azamwivugana. Ararahira yanga kubyumva. Twamubaza icyo atekereza baramutse bamugandaguye (abatutsi) ati uzica Ndadaye hazavuka batatu nkawe. Ibimenyetso byacu dusanga adashobora kubyemera cyane cyane ko yavugaga ngo turakabya inkuru.

### NTA BYAGO NKO KUMENYA IBIBI BIZABA NTACYO WABIKORAHO

Mu kwezi gushize twabonye ibimenyetso simusiga bitwereka ukuntu Habyarimana agiye kuzicwa. Kandi we ntiyicwe n'umututsi ahubwo akicwa n'umuhutu uzaba yaguriwe n'abatutsi.

Ibyo twaje kubisuzumana ubwitonzi, dusesengura ibyo bimenyetso dusanga uwo mugambi warateguwe kera ariko kuwushyira mu bikorwa bikaba byari byoroshye. Usibye ko bene kuwutegura batinyaga ingaruka zawo. Aha ariko abazica Habyarimana batekereje neza kurusha za nkozi z'ibibi z'i Bujumbura, banze ko haboneka uwahita asimbura Habyarimana kandi wakwemerwa n'abaturage.

Icyari gisigaye rero ni uko Guverinoma y'inzibacyuho yajyaho maze inama y'igihugu iharanira amajyambere nayo ikabona umuntu unogeye inyenzi n'ibyitso byazo. Ubwo Twagiramungu uzaba ari Minisitiri




w'intebe akagirana ubucuti bukomeye na Perezida w'inteko ishinga amategeko. Izo nzego nizimara kujyaho, Perezida Habyarimana azahita yicwa mu buryo tugiye kubagezaho :

1. Kumurasira mu misa
2. Kumurasira mu giterane azaba yahuriyemo n'abategetsi b'icyo gihe.

Perezida Habyarimana azaraswa n'umuntu uzaba yaravanywe mu ngabo z'u Rwanda akubera amasezerano y'Arusha. Uwo muntu azaba ari umuhutu waguzwe n'inyenzi. Impamvu zizatangwa kuri nyiri ugikora ayo marorerwa ngo ni abasirikari batazaba bafashwe neza kandi bararwaniye igihugu. Bizatubera urujijo. Nta n'umuntu uzasakuza kubera ko iperereza ryacu rizaba rigwiriyemo inyenzi, jandarumori nayo ari uko. Ingabo zacu nazo ntizizarakara icyo gihe ahubwo igice kimwe kizavuga ko ariwe wikozeho, kubera gutonesha izo nyenzi no kuzizera bitari ngombwa. Ibyo byose tumaze kubibwirwa n'ababizi neza. Twandikiye nyiri ubwite Perezida Habyarimana ngo atwakire mu rwego rw'itangazamakuru, urwandiko turwitangira muri Perezidansi ariko Perezida Habyarimana yanze kutwakira.

Gusa icyatubabaje ni ukubona ya nyenzi Karenzi iba muri Minuar idutelefona ikatubwira ko urwandiko twagejeje kuri Perezida ko nta gisubizo tuzabona. Tumubajije uko yabimenye atwishongoraho ngo ni ukutwereka ko hose hatangiye gukontororwa n'inyenzi. Ubwo ibyo byaduciye intege maze abo tubwiye ko twandikiye Perezida tugira ngo atwakira maze aho gusubizwa n'iyo nyenzi.

Gusa twaje kumenya by'imvaho ko umujyanama wa Perezida, Enoch Ruhigira ku munsi avugana na Karenzi kuri telefoni nibura inshuro 3 buri munsi. Ibyo bikababaza benshi bibaza bati :"Nta wundi Ruhigira yatuma kuri FPR utari inyenzi Karenzi ? Ese kuki ibyo batabituma Minuar ku buyobozi bwayo aho gutuma inyenzi Karenzi wivanga kariya kageni ?

Nta wukunda ubuzima bwa Habyarimana kumurusha. Icya ngombwa ni ukumubwira uko azagandagurwa.

Ngeze Hassan

# BIKOMAGU NIWE WENYINE UGOMBA KWEREKANA ABISHE NDADAYE

Twakoze anketi ku rupfu rwa ndadaye. Bagenzi bacu baba i Bujumbura bakurikiranye ibyabaye, batega amatwi ibivugwa, basoma ibyanditswe. Ibinyamakuru bimwe na bimwe usanga ibyo bivuga ku rupfu rwa Ndadaye bisa n'ukuri, ariko washaka uruhare rwa Bikomagu ukarubura. Mu bantu bagize Komisiyo ishinzwe gutahura inkozi z'ikibi harimo abari muri ako gaco. Sylvestre Ntibantunganya aramutse abonye uburyo ashyiraho abantu bakora indi anketi ku bishe Melchior Ndadaye igashingwa gukurikirana gusa abari muri ya Komisiyo twavuze. Ubushakashatsi bwacu butwerekako ipfundo rigomba kubanza guhamburwa kugira ngo ibintu bijye ahagaragara, nta handi ripfunditse hatari aho. Hasigaye iminsi itatu ngo Ndadaye apfe, Major Kagame yari muri bataillon ya 11 nk'uko inzego zishinzwe iperereza zari zabivuze. Kubera gutinya abasirikari habuze ujyayo kumubaza ukuntu yahinjiye n'ikimugenza. Muribuka ko Bikomagu aherutse kuvugako ataziranye na Major Kagame.

Nyamara bagenzi bacu bari i Bujumbura bongeye kutumenyesha ko kuva tariki ya 15 kugera ku ya 18 Ugushyingo Kagame yari yagarutse i Bujumbura gushyikirana n'ingabo zaho zirimo Bikomagu.

## Mu by'ukuri ni nde wishe Perezida Ndadaye ?

Nkuko tubibwirwa n'intumwa zacu zari i Bujumbura mu ijoro rya 20 rishyira uwa 21 Ugushyingo 1993, mu magambo Nyakwigendera Melchior Ndadaye yavuze hasigaye igihe gito ngo apfe, yabwiye abishi be ati "Nshuti basirikari, mwimena amaraso kubera kugirira neza igihugu cyanyu kandi namwe mutiretse". Ubwo hari mu ma saa tatu za mugitondo ubwo Perezida Ndadaye yinjiraga mu ijipe ya gisirikari, imujyanye mu kigo cya "batillon ya 2 y'abakomando ngo bamwice urubozo. Umwe mu bagize umutwe ushinzwe kurinda Perezida Ndadaye niwe wanishuriye intumwa zacu zari i Bujumbura ibi bikurikira. "Byose mbibona mu mutwe wanjye nk'aho byabaye ejo". Uwo musirikari ngo aranywa cyane. Anywa itabi kugira ngo yibagirwe umuntu yubashye ariko akabura uburyo amurengera.

Mu ma saa kumi byari bizwi ko "bataillon blindé ya 11 yari mu myiteguro yo kugaba igitero ku ngoro ya Perezida". Muri icyo gihe inama ya Guverinoma yari yateranya iyobowe n'umukuru w'igihugu, mu nama idasanzwe y'abaministiri. "Mu gihe twari dutashye saa tatu n'igice, turi kumwe na Perezida, twagiranye nawe inama, tuboneraho umwanya wo kumusaba kuva mu ngoro ye ariko àratwangira". Imbere yayo makuba, Perezida wa Repubulika nta mususu yari afite.

Ahubwo yashimishijwe no gusubiza ati : "Turabagira nk'uko twagize aba mbere". Abo ba mbere yavugaga ni abashatse kumuhirika tariki ya 3 Nyakanga. Yari yizeye imigambi yagombaga gufatwa na Minisiteri y'ingabo. Undi musirikari mu bari mu butegetsi bwo hejuru bw'ingabo aragira ati "ntibyari bisobanutse ; uburyo bwiza bwo guhishura imigambi yabo, kwari ukubareka bakarasa ingoro irimo ubusa noneho ibintu bikabona ubujya ahagaragara". Abarinda Perezida bari babashije gucengera mu ikambi ya "blindé" ya mbere isohotse kandi Liyetena Kamana akaba ari we uyiyoboye."

guhirika ubutegetsi mu gihugu kigendera kuri demokarasi. Abazamu b'isosiyete "Ecodi" bemeza ko blindé ya mbere yafashe ibirindiro kuri rond point nini yahageze saa yine n'igice. Amasasu yatangiye kuvuga saa munani z'ijoro kandi ingoro ya Perezida yari yarangije kugotwa n'abasirikari benshi. Abarinda Perezida bahanganye uko bashoboye n'abari bagabye igitero. Igisubizo cyari gisigaye nticyari icyo kurwana n'ababarusha ubwinshi ndetse n'ibikoresho. Ahubwo cyari icyo guhungisha Perezida wa Repubulika mu kigo cya Muha igihe twari tumaze kubona ko ibisasu bituruka kure y'ingoro."

Ayo magambo ni ayavuzwe n'umwe mubari bashinzwe n'ikigo cya Muha. Icyo kigo nacyo yari cyagoswe. ""Twanze gushyira Perezida mu maboko y'abo basirikari bari bariye karungu".

Minisitiri w'intebe S. Kinigi we avuga ko ntacyo yari abiziho kandi ari we shefu wa Guverinoma. Yashoboraga kumvisha Perezida wa Repubulika kuva mu ngoro. Umugambi yawumenyeshejwe n'imbunda.




Perezida wa Repubulika yari agikomeje kwanga guhunga. Yari afite icyizere cy'uko abasirikari batagerageza

Umugaba mukuru w'ingabo ngo akimara kumva urusaku rw'amasasu, yihutiye kujya muri Etat-Major avuga

ko ibyo ari byo byose bariya bantu barasa ku ngoro irimo ubusa. Mu maa cyenda za mu gitondo, Minisitiri w'ingabo yatelefonnye umugaba mukuru amumenyesha ko Perezida Ndadaye akiri mu ngoro ye.

Mu gihe cyo kwiyamamaza, ingabo zari zarijunditse Ndadaye kuko yari yarijeje abazamutora ko azavugurura ingabo kandi hagashakishwa izindi mu rwego rwa komini. Nyamara amaze gutorwa yafashe Koloneri Bikomangu amugira umugaba mukuru, Koloneri Ntakije Charles amugira Minisitiri w'ingabo, na Koloneri Gakoryo Lazarre amugira Secreteri wa Leta ushinzwe umutekano hagati mu gihugu. Ibyo byonyine byari gutuma abasirikari bacururuka.

Madame Laurence Ndadaye wari uhibereye ati "Ni Bikomangu wagabije umugabo wanjye abasirikari avuga ngo dore umuntu mwashakaga, nimumukoze icyo mushaka". Hari abavuga ko Bikomangu yashatse kubanza gukiza umuryango wa Ndadaye noneho akaza gukurikizaho Perezida. Ni muri urwo rwego yatanze ijipe ya gisirikari ngo ijyane umuryango wa Ndadaye mu buhungiro.

### Haba harabayeho akagambane ?

Igihe Minisitiri w'Intebe yahuraga n'ubuyobozi bukuru bwa gisirikari ku wa gatandatu tariki ya 6 Ugushyingo 1993, inama yaje kuvamo guterana amagambo hagati ya Minisitiri w'intebe na Minisitiri w'ingabo.

Byari bitewe n'umusirikari wari winubiye ko inzego z'iperereza zidakora neza. Nyamara Minisitiri w'ingabo yahise abashyira mu gatangaro ariga ati "Ndakeka ahubwo ko inzego zishinzwe iperereza ari izo gushimirwa, kubera ko kuva tariki ya 18 Ukwakira 1993, ibyategurwaga byose byari bizwi. Icyatumye ahubwo ibintu bitagenda neza ni ubuhemu cyangwa akagambane". Ni nde rero wahemutse ni nde wagambanye ? Minisitiri w'ingabo yashoje ijambo rye muri aya magambo " "nabimenyesheje uwo nagombaga kubimenyesha". Kuki se ataburiye muri ya nama ya guverinoma yari yateranye tariki 20 ?

### Inkoramaraso z'ukuri ni izihe ?

Hazwi gusa Kaporali Nzisabira, we jisho n'ugutwi by'inkoramaraso mu barinda umukuru w'igihugu kuko yabwiye abasirikari bari bateye ingoro ati "Muracyari aho, murakeka ko akiri hano, bamujyanye mu kigo cya Muha muri blindé 030". Biragoye cyane kugira ngo umuntu amenye inkoramaraso z'ukuri.

Uko biri kose ni ibintu byateguwe neza nk'uko umu ofisiye mu barinda Perezida abivuga . Byose byateguwe tubibona. Habaye ukwimura abasirikari gukabije kugira ngo mu bigo biri i Bujumbura bahashyira abasirikari bashya baturutse mu bindi bigo". Ntiyabashije kubimenyesha umukuru w'igihugu kuko bitari mu byo ashinzwe. Ariko Minisitiri w'ingabo n'umugaba mukuru w'ingabo bari babizi. Abo uko ari bo bari bashinzwe kugira icyo bamumenyesha baba koko barabikoze?

Perezida BUYOYA ngo yaba yaravuze ati "Perezida NDADAYE namubwiye inshuro nyinshi ko nta wuvuga ko agiye kuvugurura igisirikari; babikora batavuga". Ku kibazo kijyana n'uko BIKOMAGU ari mu bagandaguye umukuru w'igihugu, BUYOYA asubiza ko ashobora kuba yibeshya, ariko ntabwo yizerako BIKOMAGU ari muri ako gatsiko".

Muri make abategetsi b'i Burundi cyane cyane abasirikari bakuru bari bashinzwe umutekano w'umukuru w'igihugu ntibabagaraza umuntu wakoze ayo marorerwa. Bose bitana ba mwana nyamara icyaha kikabafata.

Kubona nta n'icyo bagaragaza kuri ka kanama kari kayobowe na François Ngeze ? Na Buyoya uzi ibya gisirikari arahakana ko nta ruhari Bikomagu afite mu iyicwa rya Ndadaye kandi ari we wari umugaba mukuru w'ingabo. Ku ruhande rwa Kangura, twaburiye Ndadaye ubwo twabonanaga, ko Bikomagu ateye impungenge.

Yadusubije amutaka nk'uko bigaragara muri Kangura n° 50.

Nyabyenda Issa

# IBARUWA YANDIKIWE ABARUNDI

Journal KANGURA

Kigali, le 5/12/1993

N.P. 1312 KIGALI

Bavandimwe mukunda ukuri, bantu mukunda kuzirikana amateka

n'imiryango ya ba Nyakwigendera,

Twebwe abanditsi ba Kangura tubonye ari ngombwa kandi bikenewe ko tubashyikiriza ibimenyesto simusiga ku bishe Ndadaye na bagenzi be. Twabaye abantu babonanye na Nyakwigendera Ndadaye bwa nyuma mbere yuko agandagurwa. Abantu bose bagandaguwe abenshi ni abari bakiriye abanyamakuru ba Kangura ubwo twari i Bujumbura. Usibye urya mututsi utegeka ingabo, abandi bose batwakiriye barishwe. Uwo mututsi akizwa nuko nawe yari muri uwo mugambi wa bene wabo. Nkaba nsanze ngomba gushyira ahagaragara anketi nakoze kuri abo bicanyi.

Mu byukuri ubwo twari i Bujumbura, umugambi wo kwica Ndadaye wari warateguwe natwe tuwuzi ariko Ndadaye agahakanira bene kuwukora. Ibyo bimenyetso twari dufite mbere y'iyicwa rye nibyo turimo tugereka ku bindi bigenda biboneka nyuma y'urupfu rwe.

### ABISHI BA NDADAYE BASHAKAGA IKI ?

1. Ntibashakaga ko i Burundi habaho Perezida w'umuhutu, kandi akicwa hamwe n'abandi bahutu b'abanyabwenge.
2. Gutsemba icyitwa umuhutu wese wageze, mu mashuri dore ko bakunze no guhezwa bityo hakabura undi muhutu wategeka cyangwa sa warota ategeka.
3. Umugambi wacuzwe n'abatutsi bo mu ngabo z'igihugu bayobowe na Ntakije Charles, Minisitiri w'ingabo, Gakoryo Lazarre ashinzwe umutekano, Bikomangu ushinzwe Etat-Major.
4. Abo basirikari uko ari batatu nibo bateguye uwo mugambi barangije bawumenyesha abandi basirikari b'abatutsi ariko bakuru baboneka mu ngabo z'u Burundi. Ubwo uwo mugambi umaze gucurwa, hashatswe abatutsi bato, ba Caporal

ngo abe aribo bazatangira gukwirakwiza ibihuha. Aha niho Caporal Nzisabira yari warahawe na Bikomangu amafaranga ibihumbi ijana (10.000) yo gukoresha buri cyumweru asengerera abasirikari bo hasi. Minisitiri w'intebe Sylvie Kinigi yamenye uwo mugambi ariko agira ubwoba bwo kubibwira Ndadaye. Uwafata Ministiri w'ingabo, Colonel Ntakije Charles, Chef wa Etat-Major y'ingabo, Colonel Bikomangu na Colonel Gakoryo Lazarre, akabashyikiriza ubucamanza. Nibo bashinja bene wabo bafatanije kwica inzira karengane. Tuzakomeza kubagezaho ibimenyetso byose bizagenda biboneka. Usibye ko muri iyi Kangura isohotsemo iyi baruwa habonekamo uko umugambi wagiye ukurikirana. Uwashaka ibyavuzwe na Ndadaye ubwe mbere yuko apfa yabaza Habyarimana Juvénal Perezida wa Repubulika y'u Rwanda kuko ariwe wavuganye na Ndadaye bwa nyuma.

NGEZE Hassan

# GENERAL ROMEO DALLAIRE N'INGABO ZE NIBAKOMEZA KUBOGAMA BAZABAGE BIFASHE




Impuruza yatanzwe na Radio Télévision des Mille Collines (RTLM). Umunyamakuru Kantano yagize ati : "Minuar iri mu kizamini. Tuzamenya niba ibogamye cyangwa se niba itabogamye". Ubwo hari nyuma y'igitero cy'inyenzi zari zimaze kugaba mu makomini ya Kidaho, Kinigi na Nkumba. RTLM yaje kunganirwa n'Imvaho, ikinyamakuru cya Guverinoma. Ikizamini Kantano yavugaga, Minuar yaje kugitsindwa. Kuko yerekanye aho ibogamiye. Nyuma y'iyicwa ry'izo nzirakarengane, Minuar yarihandageje ivuga ko ngo itazi neza abiraye mu baturage b'yo makomini bakabica urubozo. Minuar yemeje ko itabonye igihe gihagije n'ibikoresho byo gukora anketi.

Nyamara ntacyari kigoye muri ibyo byose dore ko ba nyiri ubwite (abaturage bashiriye ku icumu) bemezaga ko ari inkotanyi dore ko bari baziboneye. Kandi burya ukuri kurgaragaza.

Muri iryo bogama, Minuar yunganiwe na Radiyo Rwanda (niba ikiri iya Repubulika y'u Rwanda !) yo yahamyaga ko abo baturage bishwe n'abagizi ba nabi, igatinya kuvuga ko ari Inkotanyi zakoze amarorerwa.

Mugenzi wacu wo mu Kinyamakuru "Ikindi" mu nimero ya 32 y'ukuboza 1993, Tadeyo Nsengiyaremye yagize ati "General Dallaire akomeje kurangara, twabyiboneye i Kinihira".

Tadeyo Nsengiyaremye akomeza agira ati "Dallaire ibyo umutekano ntacyo bimubwiye kandi ari cyo cyamuzanye. Ibyo bituma abanyarwanda bakomeza gutera icyizere Minuar. Dore yatangiye nabi igihe imara icyumweru cyose ikora anketi ku bwicanyi muri superefegitura ya Kirambo. Aho kutubwira abishi n'icyabibateye akatubwira gusa umubare w'abagandaguwe (...) Dallaire namenye ko ataje gukina no kwisinzirira. RPA (ndlr: Inkotanyi) na FAR (ndlr : ingabo z'u Rwanda) bombi si abamarayika. Rushobora kwambikana. None arasa n'uwabyibagiwe. Nakomeze atyo kazamuhagararana. Natwe twicuze icyazanye ingabo za Minuar mu Rwanda".

Ku ruhande rwacu muri Kangura nta gihe tutamaganye imikorere mibi y'ingabo zitwa ko zidafite aho zibogamiye uko zagiye zoherezwa na General Hachim Mbita ukomoka muri Tanzaniya. Izo ngabo zari zigizwe n'inzoka z'abarundi, Inkotanyi, abahima bo muri NRA, abazayiruwa n'abasirikare bake bo mu ngabo z'u Rwanda, icyo zakoze ni ukunekera inkotanyi. Bakazibwira aho ibirindiro y'ingabo z'u Rwanda biri ndetse n'intwaro zifite. Aho kubahiriza ihagarikwa ry'imirwano, izo ngabo ngo zidafite aho zibogamiye zatumye ahubwo irushaho gukaza umurego. Ari nayo mpamvu yatumye zisezererwa.

Ku nshuro ya kabiri, Guverinoma y'u Rwanda na FPR Inkotanyi ntizashoboye kumvikana ku mutwe wari kuza mu Rwanda kubera kwishishanya. Haje noneho kuza ingabo zari ziyobowe na General Ekundayo Opaleye ukomoka muri Nijeriya. Ibyo izo ngabo zakoze kandi zigikora muri Minuar dore ko ariho zimuriwe ntawabigarukaho.

Umukuru wazo General Opaleye niwe wabaye "intanga rugero". Yifunze umututsikazi, umukobwa w'inkotanyi izwi cyane Sisi Evarisiti.

### Inkotanyi zahawe Jari, ziyongereraho Butamwa na Ngenda

Hari umucuranzi wigeze kuvuga ati "Have sigaho ... Niba utaravuzwe si ibicuma bagucaga, ni ibanga bakugiriye ..." Agakomeza ati : "Baguhaye Jari wiyongereraho Butamwa na Ngenda "

Kuva Inkotanyi zatera u Rwanda tariki ya mbere ukwakira 1990, zagiye zigaragaza ko intego zayo ari ugufata u Rwanda ku ngufu no gusubiza rubanda nyamwinshi y'abahutu mu bucakara. Ureke ibyo zabeshye amahanga ngo ziraharanira demokrasi no gutuma impunzi zitahuka.

Zimaze kubona ko intambara zashoje zitakiyitsinze, inkotanyi zemeye bya nyirarureshwa imishyikirano. Icyagaragaye ni uko amasezerano yose inkotanyi zasinye na Guverinoma y'u Rwanda nta na rimwe zigeze ziyubahiriza. Nizo buri gihe zagiye zifata iya mbere mu kuyavuyanga.

Urugero rwa hafi ni igitero zagabye tariki ya 8/2/1993 zikica abaturage b'inzirakarengane, amahanga akumirwa !

Nyamara se amasezerano y'Arusha hari icyo atazemereye ? Keretse icyo zitategetse !

Noneho ngo zizasesekara i Kigali mbere ya Noheri. Nabyo zabitegekeye Arusha. Muri ayo masezerano bavuga ko umurwa mukuru ariwo Kigali uzavanwamo ingabo z'u Rwanda maze ukagabizwe inkotanyi 600 n'ababiligi ! Mwitege akihishe inyuma y'ayo mayeri.

Inkotanyi rero zasanze zitarangiza umwaka nta mivu y'amaraso imenetse. None zatangiye kwiyenza. Ngo byanze bikunze zizasesekara i Kigali mbere ya Noheli kandi zijye aho zishaka. Muri gahunda yazo ngo zizaba byanze bikunze mu kigo cya Camp Kigali, Camp Kimihurura (GP), Camp Kacyiru, muri CND, muri Village Urugwiro.

Nyamara mu masezerano y'Arusha bateganya ko Guverinoma y'u Rwanda ariyo igomba kugena aho izo nkoramaraso zigomba kuba. Igitangaje rero ni uko umukuru wa Minuar azishyigikiye muri iryo shotorana. Mu ibaruwa aherutse kwandikira Minisitiri w'Ububanyi n'amahanga, General Romeo Dallaire avuga ko ngo Inkotanyi bazihaye Camp Kigali, Camp GP, na Camp Kacyiru nta kibazo ! Akiyibagiza ko ubutumwa yahawe, we n'ingabo ze, ari ukugenzura iyubahirizwa ry'amaseserano y'Arusha. Igisekeje ni uko umunsi Minuar izamura ibendera i Kinihira, ari Guverinoma y'u Rwanda ari Inkotanyi cyangwa se Minuar ubwayo bise basabye abanyarwanda gufasha abo basirikari mu kazi kabo. Aha rero ni ukumvikana. Niba Minuar yaraje gufasha inkotanyi kugera ku butegetsi ku ngufu bikamenyekana.

Yego u Rwanda si Somaliya cyangwa se Yougoslaviya ibihugu abasirikari ba ONU basizemo agatwe ari benshi kubera na none kwitwara nabi. Abanyarwanda baritonda cyane cyane rubanda nyamwinshi y'abahutu, ariko rero umunsi abahutu barakaye kubere ibogama rya bariya basirikari uhereye ku Babiligi, ibizakurikiraho mubyitege. General Romeo Dallaire na Minuar ye bazababage bifashe !

Kangura

## INYENZI ZANZE KU MUGARAGARO CAMP KAMI

General Roméo A. Dallaire niwe ugiye noneho kutubuza amahoro. Mu byo Leta y'u Rwanda yasezeranye n'umutwe wa FPR Inkotanyi ntabwo inyenzi ari zo zigomba kwihitiramo ibigo zizabamo. Nta wamenya niba uwo mugabo yarabanje gusoma amasezerano ya Arusha cyangwa niba yica ibintu nkana.

Dore ibaruwa yandikiye Minisitiri w'ububanyi n'amahanga.

Kigali, le 15 Ukuboza 1993

Bwana Minisitiri,

Nejejwe no kubamenyesha ko umunyamabanga w'ubuyobozi bukuru bwa FPR yatumenyesheje ibindi byifuzo by'aho bataillon ya FIR igomba kuba

1. C. ND (Conseil National de Développement)

   (G.S 1084) Réf. Z 721 Kigali Sheet.

2. Village Urugwiro (G.S 0786)
3. Camp Kigali (G.S 0683)
4. Camp Kacyiru (G.S 0686)
5. Camp Kimihurura (G.S 0983)

Uko tubibona, CND, Village Urugwiro na Camp Kigali ntabwo bikwiye gukoreshwa muri ubwo buryo. Cyokora Camp Kacyiru na Camp Kimihurura zikwiye gutekerezwaho. Njyewe ubwanjye ndi bukurikirane ibyaho hantu hombi uyu munsi kugira ngo ndebe niba hakwiranye n'ibisabwa mu mutekano w'iyo bataillon n'abanyacyubahiro. Turasaba rero ko mwatugezaho icyo mubitekerezaho mbere yo kuwa kane tariki 16 Ukuboza saa kumi n'eryiri, nk'uko byemejwe i Kinihira tariki 10 Ukuboza mu nama yahuje impande zombi iyobowe n'intumwa idasanzwe y'umunyamabanga mukuru w'umuryango w'abibumbye.

Twifuzaga na none kubamenyesha ko ahantu hazaba hatoranijwe, bitarenze tariki ya 17 Ukuboza 1993, hazagomba kuba heguriwe ya bataillon n'abanyacyubahiro ba FPR kuwa gatandatu tariki ya 25 Ukuboza 1993 biramutse bitinze.

Na none kandi, ni ngombwa kubona icyemezo cyanyu ku bijyana n'ibyakenerwa na bataillon n'abanyachubahiro ba FPR kijyanye n'ibyo Guverinoma yemera. Twiteguye kubivugaho ku buryo burambuye n'ibyerekeranye n'ubutegetsi n'amazu ya FPR ndetse n'ubutasi bwa FPR, biteganywa n'ibyakenerwa kugiransgo bataillon n'abanyacuyubahiro ba FPR (abategetsi n'abandi ) babashe kuza i Kigali nyuma ya Noheri.

Roméo A. Dallaire

Brigadier Général

Commandant de la force


UBWANDITSI BWA KANGURA

NGEZE Hassan : Rédacteur en Chef
NYABYENDA Issa : Rédacteur en Chef Adjoint
SIMBIZI Stanislas : Journaliste
HITIMANA Noel : Journaliste
SIBOMANA NABANTU : Journaliste
HAKIZIMANA Joel : Secrétaire de Redaction

Umubare w'ibinyamakuru byacapwe : 30.000 exemplaires
Igiciro cya nimero imwe :
- Mu Rwanda : 100 FRS
- Mu Burundi : 250 FRS

Ubwanditsi bwa Kangura buramenyesha Abanyarwanda bose ko ikinyamakuru "L'Aube de la Démocratie", kibarizwa mu Rwanda hose aho Kangura ibarizwa. No mu Burundi, KANGURA ibarizwa aho "L'Aube de la Démokarasi" ibarizwa.

Fax -00257231494

# ICYIZERE CYA DEMOKRASI NTIKIZONGERA KWIGARAGAZA VUBA MU KIRERE CY'U BURUNDI




SYLVIE KINIGI MINISTRE W'INTEBE IMPORONA Y'UMUTUTSIKAZI

Mu gitondo cyo kuwa 21 Ukwakira 1993 abakomando bo muri bataillon blindé ya 11 bahitanye Perezida Melchior Ndadaye bamwica urupfu ruteye isoni, ruteye ubwoba. Baramubambye bamutobaguza ibyuma, umutwe bawuhonda bakoresheje ikibuno cy'imbunda, bamunoboramo ijisho, irindi bararyica, izuru bararibaza ...

Ntibivuganye gusa umukuru w'igihugu w'umuhutu wari umaze amezi atanu yitorewe n'Abarundi. Ingabo z'u Burundi ntizatatiye igihango cyo guhoza u Burundi mu muvu udakama w'amaraso y'abahutu. Kuri izo ngabo, icyo gihango kiruta ishema ryo kubona isi yose itangaho u Burundi urugero rwa demokarasi muri Afurika. Mbega igihugu ngo kiribaruka ingabo gito !

Ziracyahemuka : amakimbirane ziherutse gushoza mu Burundi ntazahagarara ejo cyangwa ejo bundi. Imibanire y'umututsi zarayijanjaguye ku buryo kuyihuza ngo bitange umubano umwe hagati y'ayo moko bisigaye ari indoto. Ibikorwa by'abo basirikari byaje kugira ingaruka mu buzima bwa politiki y'u Rwanda ku buryo hari abakeka ko ari yo mpamvu Inkotanyi ziherutse kurenga ku masezereno y'Arusha.

Nyuma y'amezi atatu u Burundi buri muri demokarasi nyakuri, ingabo zisize inkoramaraso, zongeye kubusubiza mu gihirahiro. Mu masaha make gusa icyizere, ubugabo n'ubutwari amahanga yari amaze kugirira u Burundi n'Abarundi, Coloneli Bikomangu yabishumurije ingabo zibivuruguta mu nzarwe y'isayo.

Mu gihe gito gusa, abaturage bamaze kumenya ko Perezida bitoreye yahiritswe, abahutu n'abatutsi bahise basubiranamo. Abapfuye, abahungiye mu gihugu cyangwa hanze yacyo, ni ingaruka z'ubwenge buke bw'ingabo zitamenye aho ibintu bigeze zigashaka gukoresha igitugu zarezwemo igihe cyose. Nyamara se Koloneri Ntakije Charles ntiyihandagaje akatubwira ko mu rwego rwa demokarasi ingabo zigishijwe bihagije (demukarasi) ku buryo zasizeho abaturage imyaka ine yose ! None umutego w'ikinyoma washibutse akicaye ku ntebe ya Ministeri yo kwivuna umwanzi. Kandi ibihe bimaze kwerekana ko iyo ministeri ibasha gusa kwivuna umurundi w'umuhutu.

Amoko abiri ashyamiranye aziyunga zabaye ahabagabo. Mu isoko, mu maduka, mu masoko avunja amafaranga, nta mututsi ushobora kugira icyo agura cyangwa ngo agurishe umuhutu nk'uko umuhutu nawe atabikora. Ikiraro kigomba kubahuza Ndadaye yari atangiye kubaka cyararituwe. Melchior ndadaye yari azi neza ko revolisiyo idakorwa umunsi umwe kandi ko guhidura imyifatire y'umuturage bifata igihe kirekire. Kuri we yagombaga guhanagura mu mitwe y'abatutsi ikintu cyo kumva ko ari bake ariko bakagira ingabo zibarengera no mu mitwe y'abahutu agakuramo kumva ko nta ngabo bafite ariko akaba aribo benshi. Uwo murimo yari azi ko komeye ugomba gukoranwa ubushishozi buhagije. Hari abanyarwanda benshi tujya tuganira bakatubwira ngo twajyaga tuvuga ngo mwebwe abanyamakru ba kangura mukabya none ibyo abatutsi bakoze mu Burundi byatumye tubagarukira. Bakoze itegeko nshinga rizakomeza gushimangira igitugu muri demokarasi bizeye ko bazatsinda, baburiyemo barahindukira ngo rivugururwe. Batoresheje ubumwe bw'Abarundi none ingabo zibwirayemo, zibubujije amahwemo. None ubu icyizere cya demokarasi ntikizongera kwigaragaza vuba mu kirere cy'u Burundi.

Nyabyenda Issa.

# PROCUREUR NSANZUWERA François ARASUBIYE BAHU !

Aka ba barokore, Nsanzuwera François aranze yigize umukiranutsi. Amaze gushishimura igitabo yigizemo umwere kandi afite imigambi y'ubwicanyi. Mu gihe dosiye ya Rukara Tharcisse, Rutagengwa Eugène na Hitimana Isaïe yari imaze kujya ahagaragara, yakoze uko ashoboye asaba stage mu Bubiligi ngo azagaruke imaze kwibagirana.

Twamusabye kugirana nawe ikiganiro ku marorerwa yakoreye igihugu aratwangira. None ararenze yitwikira ya mashyirahamwe arengera ikiremwa - ntutsi ngo agaragarize Abanyarwanda ko ari umwere. Bantu mukunda ukuri, nimusoma iyi baruwa yandikiwe Perezida w'urukiko rw'ubujurire bwa Kigali murarushaho kumenya icyo Nsanzuwera ari cyo. Erega ngo umunyakinyoma wa cyane agera aho akibeshyera !

NGEZE Hassan

Ndrl : muri iyi nyandiko, uwitwa padiri ni umuntu ku ruhande rwacu tudashaka kuvuga amazina.

RUKARA Tharcisse

Kigali, le 26/11/1992

RUTEGENGWA Eugène

HITIMANA Isaïe

Monsieur le Président de la Cour d'Appel de KIGALI

Objet : Kubera twaguriwe ngo dushinje

Gatarama Alphonse icyaha atazi,

twiyemeje rwose kukimuhanaguraho

akaba umwere, kuko ntacyo dupfa ndetse

tukaba tutanaziranye, habe na mba.

Monsieur le Président,

Kubera urubanza dosiye yarwo ifite N°4078/S10 yaburanishijwe n'urukiko rwa mbere rwa Kigali (1ère instance) rwaciwe tarili ya 7/9/1992; Urwo rubanza rukaduhanisha, igihano gihwanye n'imyaka 15 ans y'igifungo, GATARAMA, TWIZEYIMANA, na MUKABANDORA bagahabwa igifungo cy'imyaka 20. Twiyemeje bidasubirwaho ko icyo cyaha cyitigeze kibaho, ko ahubwo ari igihimbano k'umugambi wacuzwe na NKUNDABATWARE Venant, Procureur NSANZUWERA François, Subustuti MUKESHIMANA Léonard, na Padiri. Biturutse gusa, ku nzangano zimaze igihe hagati yabo bombi, nkuko ibi bisobanuro dutanga bibigaragaza.

1. Ku itariki ya 9/5/1992 maze igihe gito mpfunguwe (RUKARA) Padiri yaje kunshaka aho nabaga i Remera, avuga ko ankeneye bidasubirwaho. Tubonanye ampa rendez-vous ngo musange iwe saa kumi n'ebyiri za nimugoroba. Ngezeyo nsangayo NKUNDABATWARE Venant ari kumwe na NSANZUWERA François, ndicara, bazana inzoga, babanza no kumara ubwoba kuko nabonaga ari abategetsi kandi ntaho nziranye nabo, gusa, nibaza icyo mpamagariwe icyo ari cyo.

2. Padiri ati : ntugire ubwoba dore ubu ugiye kuva mu bukene kandi ukabikizwa n'uyu mugabo (Venant) ati kugirango nshobore kuba naguhamagaje hagati yaba bagabo n'uko nziko twabanye cyane muri Prison. None nkaba nzi ubukene bwawe, none niyemeje kuguhuza na NKUNDABATWARE akubwire ibyifuzo bye, hanyuma ubimurangirize. N'ubirangiza nawe uzaba usezeye ku bukene kandi ntuzongera gufungwa bibaho ati dore uyu niwe ufunga akanafungura.

3. Ubwo nateze amatwi nkurikirana ibyo bamwira aribyo by'ibi :

   NKUDABATWARE ati "GATARAMA Alufonse uramuzi" mbabwira ko muzi afunze muri prison ko nta handi muzi. Prokireri ati bibaye byiza rwose kubera ko bafunganywe kuko bizitwa ko iyo migambi yabereye muri prison.

   Icyifuzo cya NKUNDABATWARE kirarangiye.

   Atangira avuga ati : GATARAMA Alufonsi n'umwanzi wanjye, ahora ampiga ngo anyicishe, anteje abajuru inshuro eshatu zose ngo baze banyice akoresheje amafaranga, none kubera ko atabashije kubigeraho ndagirango mufungishe nkoresheje amafaranga kuko atayandusha, kandi nkaba nziranye n'abategetsi benshi kandi bo mu nzego zo hejuru. Bahise banyemeza ko ngomba kwiyemezako muri abo bajura bateye kwa NKUNDABATWARE ko nari mbarimo, akaba ari njye wari uyoboye kandi nguriwe na GATARAMA Alufonsi anyemereye amafaranga 600.000 frw.

4. Nahise nemera ko ngomba kubikora ariko mbabaza igihembo bagomba kumpa, bambwira ko bagomba kumpa 3.000.000 ariko bakampa igice ayandi bakayampa mvuye muri prison aho nzaba ndi mu gihe kitarenze iminsi itatu. Procureur ati nimara kubona interrogatoire zawe zemeza rwose ko wagiranye umugambi na GATARAMA Alufonsi wo kwica NKUDABATWARE, ndahita mbafata mbafungure, GATARAMA asigare muri prison. TWIZEYIMANA Jerome na MUKABANDORA mwebwe mutahe kuko bizaba byigaragaza ko mudafite icyaha.

5. Ku itariki ya 11/5/1992, nibwo Procureur yantumije kuri pariki, ariko kubera ko yankoreye interogatoire akabona zituzuye, yanjyanye kuri Burigade ya Muhima, hashize amasaha 2 ategeka yuko twongera guhurira kwa Padiri tukiga neza Dossier, tugashaka abandi bantu babiri nanjye wa 3, kugirango ushinjwa ashobore gufatwaho icyaha, avuga ko mu mategeko nta muntu umwe ushobora gushinja abantu ngo byemerwe n'inkiko. Kuri uwo mugoroba uko byagenze, bukeye hakurikiyeho gushaka abo bantu, no kugera ahantu hose hagendwa no kwa GATARAMA, ngo bizitirirwe aho izo nama zaberaga. Nakoze uko nshoboye nshaka abo bantu babiri aribo : RUTAGENGWA Eugène na HITIMANA Isaïe mbabonanisha nabo, hakurikiraho

kujya kutwereka aho kwa GATRAMA batemberera ariko: kwa MUKABANDORA ku Kicukiro, no kuri bivete iri haruguru ya sitade régionale i nyamirambo, ngo tuzemeze rwose ko aho hombi ariho hakorerwa inama yo kujya kwica NKUNDABATWARE n'abana be. Ibyo byose byakorwaga na Padiri akoresheje ivatiri 305 nabwo yahise ajya kutwereka kswa NKUNDABATWARE kugirango urukiko rutazatubaza aho ariho tukahayoberwa urukiko rukadufatamo uburiganya.

6. Ibyo birangiye Padiri aduha umugambi wo kurara i remera kugirango ahamagare abashinzwe umutekano abe aribo baza kudufatira, byose ariko biteguwe na Procureur NSANZUWERA François. Ku italiki ya 18/6/1992 saa yine za mugitondo, turi i Remera aho twari twaraye, Padiri yarahadusanze atubwira ko twitegura, ko mu kanya gato baza kudufata ati kandi ntimugire ubwoba. Haje ipeji wa Parquet tutibuka amazina yoherejwe na Procureur, ari hamwe n'a bajandarume batatu, badufatira imbere ya Secteur Remera, batwinjiza mu ivatiri 305 yo kwa NKUNDABATWARE Venant no kuri Parquet ya Kigali.

7. Tugeze kuri Parquet, Procureur na NKUNDABATWARE bumvikanye ko interogatoire zigomba gukorwa na Subustuti MUKESHIMANA Léonard kuko ngo ariwe bumvikana akaba adashobora kumumenera amabanga. Ibyo twabajijwe byose, bigaragara muri anketi yakozwe mbere, kuko nubu ihari ibyo akaba ntawakwirirwa abirondora cyangwa ngo abisubiremo. Saa sita niminota 30 baduhaye planton wa Parquet atujyana kuri Brigade ya Muhima, aho twari dutegerejwe ko tumanurwa muri gereza ngo nyuma y'iminsi 3 dutahe. Bukeye bwaho tariki ya 19/6/92 nibwo twamanutse muri gereza saa cyenda n'igice zo kumugoroba nkuko rero uwo mugambi wari wateguwe ntabwo urwo rubanza rwatinze kuko aho kugirango dutahe, bihutishije dosiye batubwira ko tugomba kwihangana, tugashinja GATARAMA kumugaragaro byarangira tugahanagurwaho icyaha tugataha. Siko byagenze ariko, kuko urubanza rumaze gucibwa twahawe igihano gihwanye n'imyaka 15 y'igifungo, tubajije Venant atubwira ko nta kibazo, ko byose bigomba kurangira mu rukiko rw'ubujurire, ngo noneho azitabe urukiko rw'ubujurire ahite ahafatirwa afungwe ku mugaragaro.

8. Ntabwo rero ibyo byigeze bidushimisha na gato, kuko twamaze kubona ko dushobora kugwa muri gereza kubera impamvu zitumvikana, twahise twandikira Procureur wa Parike NSANZUWERA François tumumenyesha ko ibyo yatwijeje niba bidashobotse tugomba kubishyira hanze, abantu bakabimenya, kuko nta kundi byagenda. Iyo baruwa twayanditse taliki ya 9/9/1992 kandi dufite copi yayo, Procureur amaze kubona iyo bvarwa yahise yirukira kwa Venanti nawe yirukira kwa Padiri amubwira iby'iyo barwa nawe yihutira kutugeraho aho twari muri gereza, ashaka kudutera ubwoba, ngo tutazongera gutekereza kuvuga izina rye, nibwo yahise aduha amafaranga 30.000 Frs bya visite anatwongerera Moral ati rwose mwihangane nta kwezi mumaramo.

9. Hashize igihe bacura imigambi, noneho babonye ko tutazongera kwihangana ntacyo tuvuze, bacurira indi migambi hanze yo kutwicisha mri gereza, baduteza amabandi ariko ku bw'Imana baraduhondagura batwirukanamo tudapfuye ku buryo aho hanze ya gereza twari tumaze ukwezi tutagira epfo na ruguru, ku buryo twabonaga urupfu ruri hafi, dufata icyemezo cyo gutaha tugahunga ubwo buroko — bw'amahereres kugirango tunagaragarize ukuri kwacu muri rubanda nyamwinshi aribyo byibi twanditse.

10. Bamaze kumenya ko turi hanze bakoresheje uko bashoboye ngo batwicishe bakora andi mayeri yo kudufungisha baratubura, ibyo byose ari ukugirango ayo mayeri yabo adatahurwa. Nubwo rero mwumva ngo turi hanze ntabwo tugira aho twisanzurira, kuko duhora twihishe abo banzi b'amahoro. Muri make nguko uko byagenze.

## ICYO TWONGERA KURI AYA MAGAMBO

1. Nkuko twemeye gushyira uyu mugambi ku mugaragaro ngo uwawuhimbye agaragare kimwe n'abawugize bose, dusabye ko aya magambo yoherezwa mu nzego zose z'ubutegetsi kugirango nabo bamenye uwo uko mugambi uteye n'uko wateguwe, kandi nkuko duhisemo ko bibaye ngombwa twasubira muri gereza kugirango izo nzego z'ubutegetsi zizashobore kuturinda igihe cyose tuzaba dufunzwe. Tuboneyeho rero kwishingana mu nzego z'ubutegetsi za Leta y'u Rwanda twagira icyo tuba bikabazwa NKUNDABATWARE Venanti, Procureur NSANZUWERA François, padiri, Subustiti wa Parquet ya Kigali MUKESHIMANA Léonard kuko abo bose aribo bashobora kwigaragaza muri iyi dosiye.

Bikorewe i Kigali, le 26/11/1992

na :
1. RUKARA Tharcisse
2. RUTAGENGWA Eugène
3. HITIMANA Isaïe

BIMENYESHEJWE :

— Nyakubahwa Prezida wa Repubulika
KIGALI

— Bwana Minisitiri w'Ubutabera mu Rwanda
KIGALI

— Procureur Général wa Repubulika y'u Rwanda
KIGALI

— Bwana Prezida w'urukiko rwa mbere rw'iremezo rwa KIGALI

— Bwana Muyobozi Mukuru wa Gereza ya KIGALI Bem MUTAMBUKA Gaspard

— Association pour la défense des droits de l'homme au Rwanda

— Procureur wa République parquet ya KIGALI

— Bwana GATARAMA Alphonse

— Journal KANGURA

None Procureur François NSANZUWERA akarenga kuri aya marorerwa ngo agiye kwivuga mu gitabo yise "La magistrature Rwandaise"? Ariko abatutsi ntibagira isoni ye !

# POLITIKI YO GUTUNGURA IRAZA KUJEGEZA AKA KARERE K'AFURIKA Y'IBIYAGA BIGARI

Hambere aha FPR yagize itya itungura Leta y'u Rwanda. Mu by'ukuri muri gahunda yayo no mu migambi yo gukora, harimo ibikorwa abantu badashobora gutekereza ko byabaho. Kandi koko hari abaturage benshi bumvaga ko nyuma y'amasezerano y' Arusha hadashobora kuba imirwano. Ni muri urwo rwego abenshi bagiye basubira mu byabo, abandi babanza gutegereza ko ingabo za Loni zisesekara. Hakaba n'abandi bagitegereje ko Guverinoma y'inzibacyuho yaguye ijyaho kugira ngo bizere amahoro koko cyangwa ngo batahuke. Mu rwego rwo gutungura turagira ngo tubibutse ko abaturage bo mu majyaruguru y'igihugu, baherutse kwicwa kuva tariki 18 ugushyingo mu majyaruguru y'igihugu, byabaye zimwe mu ngabo za Loni zigomba kuza zihari.

FPR yahise isohora inyandiko zivuga ko abapfuye ari abayoboke yari imaze kwibonera none MRND na CDR akaba yarabirayemo akabica urubozo. Aho kugira ngo ayo mashyaka yereke amahanga ko atari yo yabishe, yabanje kunyomoza hagati aho ngaho amarorerwa inyenzi zibona uburyo ziyahoza. Ntizarekeye aho kuko zongeye gushaka indi mpamvu yo gushyushya abanyarwanda imitwe kugira ngo ubwicanyi buse n'ubwibagiranye. Ni muri urwo rwego zitangiye gusaba gutura muri CND mu Rugwiro n'ahandi. Iryo na ryo ni irindi tungura rifite icyo rihishe.

Politiki yo gutungura ya rurangiza izaba Guverinoma y'inzibacyuho imaze kujyaho. Muzi ko abantu benshi bayizeye, cyane cyane abanyabwenge nka ba barimu bavuze ko bazajya kwigisha i Nyakinama ari uko yagiyeho. Biragaragara rero ko FPR ifite ubuhanga bwo guha abaturage benshi icyizere mu gihe gito.

Politiki yo gutungura niyo Museveni yakoresheje muri Uganda. Ni nayo ingabo z'u Burundi zakoresheje zica Ndadaye. Kuko uyu nguyu yumvaga ko bidashoboka muri demokarasi. Muri icyo gihugu ingabo zarangije kubona ko amahanga yavugije urusaku gusa ariko ntiyagira igikorwa gifatika akora. None ubu haretegurwa bya nyabyo gufata ubutegetsi ku ngufu. Uko Minsitiri w'Ingabo yahungiye muri ambassade y'Abafaransa kugira ngo ayobye uburari ni nako hari abakuru b'ibigo bya gisirikari batangiye guhunga ngo abo bayobora bari kubahatira gufata ubutegetsi ku ngufu.

Uwo mugambi urateganywa tariki ya 28/12/1993. Baherutse kuwunonosora tariki ya 16/12/1993 mbere ya saa sita muri Minisiteri yo kwivuna abanzi. Hizwe umuntu ushobora kwiyemeza kuba icyihebe cyaba Perezida. Inama yahisemo Docteur Jean Bosco Daradangwe ufite ipeti rya Lieutenant-Colonel, Directeur Général du Développement du Secteur social et de la communication. Mu biro uwo musirikari aboneka kuri telefone (00257) 222943.

Ku bijyana n'ibisobanuro bazaha amahanga, ngo bazayabwira ko bagamije kubanza kugarura umutekano mu gihugu. Ikibabaje ni uko bamwe mu badepite b'ababiligi bashyigikiye uwo mugambi kandi hakaba hari n'abavuga ko aho kuyoborwa na Sylvestre Ntibantunganya, ubutegetsi bwafatwa n'abasirikari.

Iyi nkuru ni impamo, ariko ngo amatwi y'abahutu yumva ahiye. Nyamara usibye ko abahutu birukira inyungu z'ako kanya, bari bakwiye gusubiza ubutegetsi mu mwanya wabwo mbere y'uko igisirikari cy'u Burundi gishyirwamo abahutu. Ibyo kandi bigakorwa ari uko bamaze kurandura agasuzuguro ka UPRONA yatangiye kuvuga ngo perezida w'u Burundi ntagomba guturuka muri FRODEBU no kuba ari umuhutu.

NGEZE Hassan

# UKURI KOSE KU BISHE NDADAYE

Ku wa 21/10/1993 ingabo z'u Burundi zahiritse ubutegetsi bwatowe na rubanda ndetse zica urw'agashinyaguro abategetsi batowe. Abarusimbutse ni uko bababuze naho bose bagombaga gupfa maze igihugu kigasubira ku ngoma y'igitugu. hakurikiyeho igihiriri cy'uruzi rw'amaraso yaturutse ku Barundi barenga 100.000 baguye mu mvururu cyangwa bakica n'amasasu y'abasirikari. Birababaje kubona abaturage batanga imisoro yo kubeshaho ingabo maze zikaba arizo zibica urubozo. Zikaba arizo zizibahekura zikuraho ndetse zigatsembatsemba abategetsi bitoreye nabyo barabigezeho biba vunnye cyane.

### Isomo ku gihugu cy'u Burundi

Iyo usuye igihugu cy'u Burundi ukareba ukuntu bagihinduye itongo, ukaganira n'abaturage bo mu moko yose usanga igihugu cyarahombye byinshi. Abapfuye ni benshi, abahunze igihugu bararenga 600.000 , amazu yatwitswe cyangwa agasenywa ari muri 400.000; Igihugu cyamaze ukwezi n'igice cyarahagaze. Ishyingurwa ry'abategetsi ryatwaye miliyoni zirenga 200. Ubushyamirane hagati y'abahutu n'abatutsi bwariyongereye ku buryo nibikomeza buzaba nk'inzigo idashira.

Uwo mwiryane ugiye kuzana iringaniza mu BURUNDI maze iteka abahutu bajye bikanga ko abatutsi bazababagwa gitumo bakabatsembatsemba. Urubuto rw'ubumwe BUYOYA yabibye akagenda atarubagaye baruranduye rutarabyara. Intambwe ya demokarasi bari bagezeho bazayigeraho hashize imyaka itabarika. Ishyaka UPRONA naryo ingufu zaryo zarahasigaye.

Ku wa 6/12/1993, Abarundi ibihumbi n'ibihumbagiza baherekeje umurambo wa Nyakwigenera Perezida NDADAYE Melchior wisshwe urw'agashinyaguro. Inkoramaraso z'abasirikari zamwishe urw'agashinyaguro kuwa 21/10/1993. Imva bamushyinguyemo kuwa 6/12/1993 ni iya kane. Ntiduhamya ko ariyo ya nyuma. Yaherekejwe n'amarira menshi, imiborogo n'icyuka kibi gishobora kuzatuma na bagenzi be bacitse ku icumu bamuherekeza.

### YAZIZE IKI ?

Amashyaka UPRONA, RADDES, INKINZO, ABASA yunganiwe n'umuryango uharanira ikiremwamuntu SONERA (akana ka UPRONA), umuryango w'urubyiruko rwatsembatsembye abahutu muri 1972 (JRR), umuryango urengera ba nyakmwe b'abatutsi (défense des

minorités) batangaje inyandiko y'impapuro 7 kuwa 27/10/1993 berekana ko NDADAYE yazize ishyaka rye FRODEBU.

Abandi bemeza ko NDADAYE yazize ko ari umuhutu akaba yaratsinze abatutsi mu matora bityo ingabo z'u Burundi zigizwe n'abatutsi gusa zikamuhirika, zikamwica urw'agashinyaguro.

Ikindi kigaragara ni uko abishwe bose ari abayobozi ba FRODEBU ndetse n'abatarapfuye bagakizwa n'uko bababuze. Hapfuye NDADAYE, Perezida w'Ishyaka, hapfa KARIBWAMI, Perezida w'ineko ishinga amategeko akaba Visi Perezida wa FRODEBU, hapfa NDAYIKEZA Juvénal, Minisitiri w'Ubutegetsi akaba Umunyamabanga w'ishyaka, hapfa NDIKUMWAMI Richard, Umukuru w'Iperereza nawa akaba yari muri Komite nyobozi, hapfa BIMASUBUTE Gilles Visi perezida w'Inteko ishinga amategeko akaba umwe mu agize Komite ya FRODEBU. Abacitse ku icumu ni babiri : ni Sylvestre NTIBANTUNGANYA, Minisitiri w'Ububanyi n'amahanga na NYANGOMA Léonard, Minisitiri w'Abakozi ba Leta, ushinzwe n'itahuka ry'impunzi. Nibo bakijijwe n'amaguru kuko NTIBANTUNGANYA bamubuze bakamwicira umugore hamwe n'uw'umuturanyi wari uhari.

Ubuyobozi bwa UPRONA buvuga ko abicanyi bashakaga kuniga demokarasi.

### Icyo tubitekerezaho

Abishe NDADAYE ntibashakaga guhita bafata ubutegetsi. Bashakaga kujugunya igihugu mu gihirahiro, bagatsembatsemba abamushyigikiye bose maze ubutegetsi ingabo zikabusubirana zitwaje kugarura umutekano.

### Bishwe na nde ?

Abarundi bose barahuzagurika kuri iki kibazo. Nta n'umwe ugaragaza neza abishi. Byagaragaye ko n'abiyise Komite ngarukiragihugu bayobowe n'icyihebe NGEZE iyo babajije uwabatumye bavuga ngo ntawe. Bati "ese umuntu wari Minisitiri, ukaba uri depite ba Kaporali nibo bakugize Perezida w'iriya Komite uremera ?" Ati " nanjye sindamenya uko byagenze".

Ubutegetsi nabwo buremeza ko abafashwe bafite ababategeka bataramenyekana. Muri aba bakekamo Koloneli BIKOMAGU, Major BAGAZA n'ibindi bikomerezwa bikomoka mu BURURI mu ma Komini MATANA VYANDA na RUTOVU.

### Bikomagu ntazabikira

Arivugira ati : "Sinigeze nkora kudeta. Iyo nyikora nari gukomeza kandi nkabyemera. Jye nshyigikiye demokarasi. Abatarapfuye bose nijye babikesha ndetse n'abapfuye nakoze uko nshoboye ngo mbakize birananira ku buryo nanjye bari banyishe ..."

Ibyo yabimbwiriye kuri Hôtel Source du Nil kuwa 6/12/1993.

BIKOMAGU abatamuzi bamwibukira ku gitero yagabye mu kigo cy'impunzi muri TANZANIYA muri 72, agatsembatsemba abantu n'ibintu. Mu by'ukuri nta musirikari n'umwe wapfuye. Bikaba bigaragara ko ingabo zamutanze. Amasasu yaraye avuga ijoro ryose ntacyo yangije uretse icyugi cyo ku gasozi n'uturahure tw'inzu ye.

Impamvu bashinja BIKOMAGU ni izi :

Ni umuyobozi w'ingabo zose. Ko byagaragaye ko yabimenye kare kuko atahagurukije izinei ngo zihangane n'abigometse ? Abayobozi yiyambaje bakanga, kuki atabavuga ?

Yaraye agenda ijoro ryose atelefona abagombaga kwicwa, yababwiwe n'iki ?

Kuki niba bari bigomeste we batamwishe kandi yaragiye gufunguza infungwa zimwe ?

Yatelefonye NDAYIKEZA Juvénal, atelefona NDADAYE, atelefona KARIBWAMI, NTIBANTUNGANYA, NYANGOMA, BIMAZUBUTE, NDIKUMWAMI, NGENDAHAYO n'abandi ati mbahungishirize he ? Ati mbohereje Bulende zo kubahungisha. Izo Bulende abo zasanze mu ngo zabajyanye mu kigo cy'abapara bose barapfa. Abarusimbutse ni abahisemo kwihisha ntibazigemo. Ubundi ushinzwe umutekano w'abategetsi niwe umunya aho abahisha.

### Barashinja Minisitiri w'Ingabo

Ibimenyesto baheraho ni uko berekana ko kudeta yayimenye itaraba. We akavuga ko yabibwiye NDADAYE. NDADAYE ntawe uhari ngo azabyemeze. Minisitiri w'intebe, Madamu Siliviya KINIGI yavuze ko atigeze abimubwira kandi ariwe uyobora Guverinoma. Ati ko twakoze inama ya Guverinoma uwo munsi, kuki utabivuze ? Ibindi bihama Koloneli NTAKIJE ni uko yanze guhindura Ofisiye G3 warwanyaga NDADAYE ku mugaragaro. Yanze no kugabanya ibitwaro byari mu kigo cy'abapara (MUSAGA). Icyo kigo kigizwe n'indobanure z'i BURURI nicyo gifite ibitwaro bikomeye. Ni cyo cyarindaga abaperezida bo mu kazu. Kandi cyararakaye kibonye NDADAYE ahisemo kurindwa n'ikigo cya MUHA. Maze bakima ibikoresho bya gisirikari. Ibimenyetso bavuga kuri BAGAZA, MBONIMPA ntibigaragara.

Icyo twamenye ni uko abo bakekwa bose bari mu kanama gashinzwe gukurikirana abakoze iryo shyano. Ba Ofisiye bose bishyize hamwe ku buryo ntawe uzavuge bene wabo. Abafunzwe bo hasi n'abahabwaga amategeko n'abo hejuru bataramenyekana kandi ngo bakoreshaga Radiyo.

### NDADAYE yishwe nabi

Bamaze gutera iwe, yaracitse. Nibwo umwe mu bamurindaga yavugaga ko yacitse. Yagiye muri Bulende BIKOMAGU yari yohereje, umushogeri ayijyana mu kigo cy'abapara. NDADAYE bahise bamutegeka gusinya igipapuro kiriho ba ofisiye ngo bagombaga gupfa. Nibwo bamuteraguraga ibyuma, bamukuramo ijisho irindi bararimena, bamuca ururimi, bamukata izuru ndetse baranamushahura. Babonye yanze gupfa bamurasa amasasu. Bahise bamushyira mu gishashi bamujugunya mu cyobo cyari mu kigo.

Babahambye hamwe uko ari batanu. Bumvise amahanga akomeje kubamagana babakura muri icyo cyobo babajyana mu irimbi ryo mu RUZIBA bari mu bisanduku. Nyuma bimaze kubayobera babajyana mu bitaro ROI KHALED (Bujumbura) baraboza. BRARUDI yahise ibaha icyumba cyo kubika imirambo kugeza kuwa 5/12/1993 bitegura kubashyingura. Amasanduku bahambwemo yaturutse i Burayi.

### Baherekejwe nk'intwari

Ku wa 5/12/1993, imirambo bayishyize ku kibuga cy'umupira FFB iri mu masanduku. Abaturage bagera




ku bihumbi 50 bose baje kubasezeraho. Abenshi batahaga garira.

Ku wa 6/12/1993, imirambo yateruwe n'abasirikari bashyira imbere ya Kiliziya Regina MUNDI.

Iyo misa yo gusezera kuri NDADAYE yitabiriwe n'abaturage 10.000 bari batoranijwe mu gihugu hose. Hiyongereyeho abanyacyubahiro benshi n'abanyamadini. Ba Perezida BUYOYA na BAGAZA barabyitabiriye. Abakuru b'amashyaka ya politiki bose bari bahari uretse MAYUGI wa UPRONA. Ngo yagize ubwoba ngo batahamutsinda.

Ibihugu byinshi byohereje intumwa zo kubihagararira. U Rwanda rwahagarariwe na SINDIKUBWABO umuyobozi w'abadepite ba MRND, n'abadepite 11, Minisitiri GASANA, Minisitiri GATABAZI na Ambasaderi UWIBAJIJE.

### Amagambo y'akamarantimba

Misa irangiye, abantu bose berekeje mu NGORO yari ituwemo na perezida. Niho abahowe demokarasi bose bahambwe.

Pio NDADAYE, se wa Nyakwigendera yavuz eijambo rigufi mw'izina ry'ababuze ababo bose. Ati muzamenye ko dusigaranye impfubyi ntimuzadutererane.

Ijambo ryashavuje benshi ni irya Sylvestre NTIBANTUNGANYA, Perezida wa FRODEBU. Ati ncungu za demokarasi mudusigiye agahinda. Mwarahinze muratera none abahinzi ntibatumye mubagara ngo musarure ati tuzakomeza. Ati ababishe baribwaga no gutsinda kwanyu maze bibeshya ko bashobora kurusha rubanda imbaraga. Ati amaraso yanyu azabe nk'umugezi uvomwa amahoro na demokarasi mu RURUNDI maze ho kuzagira Umurundi n'umwe wongera kwica undi.

### U Burundi babusize he ?

Abaturage batubwiye ibimenyetso bidasanzwe byabanjirije urupfu rwa NDADAYE. Bati habaye umutingito w'isi ubugira gtatu kandi ku buryo butangaje. Bati nyuma hakurikiyeho izuba rikaze cyane, bamwe bakavuga ko NDADAYE akwiye kuva mu ngoro y'umwami kugira ngo imvura ikunde igaruke ...

Impunzi z'abanyarwanda zimerewe nabi kuko zabyivanzemo. Zimwe zarishe nazo zirapfusha. Hari abatubwiye bati "iyi segenya nihera, Inkotanyi zanyu tuzozibarungikira ..."

Abategetsi bavuye mu ngo barahunga. Ubu bose bacumbitse kuri TANGANYIKA (Club de vacances). Barinzwe n'abahutu 150 barobanuwe mu ngabo. Bakaba bigishwa n'abafaransa. Ubu bose bategereje ingabo mpuzamahanga zizabafasha guta muri yombi abakoze kudeta kuko kugeza ubu byabananiye kubafata. Ntibakwifata !

Amaze gupfa igihugu cyakwiriye imiborogo maze Abarundi bapfa nk'ibimonyo. N'ubu baracyapfa. Hari abasirikari badomotse bakiririwa bica abantu mu giturage bagasahura n'ibindi. Benshi ababyeyi babo na bene wabo barishwe. Umutekano ni muke cyane. Abahutu n'abatutsi bararebana ay'ingwe.

### Baziyondora biragoye

Mu Burundi intambara y'abahutu n'abatutsi yareruye. Ntibavugana, ntibasangira,. No mu maduka buri wese ajya guhahira muri bene wabo.